# Hukumu ya kuadhini na kukimu

1. Katika Swalah za jamaa:

Ni faradhi ya kutosheleza, kwa Swalah tano za faradhi peke yake, safarini na mjini, kwa kuwa hizo mbili ni miongoni mwa alama za Uislamu za waziwazi, hivyo basi haifai kuziacha. Amesema Mtume ﷺ: (Ufikapo Wakati wa Swala, basi awaadhinie mmoja wenu, kisha awaswalishe mkubwa wenu) [ Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

2. Katika Swalah ya anayeswali peke yake:

Ni sunna. Amepokewa ‹Uqbah bin ‹Amir akisema: Nilimsikia Mtume wa Mwenyezi Mungu ﷺ akisema: (Anamuonea ajabu Mola wako mchunga mbuzi aliye juu ya kilele [ Shadhiyyah: Ni kipande kilichoinuka kilichoko kwenye kilele cha jabali.] cha jabali, anayeadhini kwa Swala kisha akaswali, hapo aseme Mwenyezi Mungu Aliyetukuka: "Mwangalieni mja wangu huyu, anaadhini kisha anakimu Swala, ananiogopa! Nishamsamehe mja wangu na nitamuingiza Peponi") [ Imepokewa na Annasai.].

Hikma ya kuadhini

1. Kujulisha kuwa wakati wa swala umeingia.

2. Kuhimiza juu ya Swalah ya jamaa.

3. Kuwazindusha walioghafilika na kuwakumbusha waliosahau watekeleze Swalah ambayo ni miongoni mwa neema tukufu zaidi.

https://www.al-feqh.com/sw/adhana-na-ikama